# Nenets tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Nenets tili** — Rossiya Federatsiyasining shimolida yashovchi nenetslarning tili; samodi tshglariyaan biri. Kola yarim o.dan Yenisey daryosining oʻng qirgʻogʻigacha boʻlgan tundra zonasida va Pur daryosi havzasidagi tayga zonasida tarqalgan; 25 mingdan ortiq kishi soʻzlashadi. Tegishli ravishda 2 ta: tundra va oʻrmon lahjalariga boʻlinadi. Nenets tili fonetik jihatdan boshqa samodi tillaridan sezilarli farq qiladi; sintaksisi esa sodda gaplarning koʻpligi bilan ajralib turadi. Lugʻat tarkibida ovchilik, bugʻuchilik, baliqchilikka oid soʻzlar anchagina. Adabiy Nenets tili tundra laqjasi asosida shakllangan.

Nenets tili 1932 yildan lotin grafikasi asosidagi, 1937 yildan esa rus grafikasi asosidagi yozuvdan foydalanadi.[1]

## Manbalar

1. Oʻ zME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Nenets_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*